WIKIPEDIA

# Fiteny foinikiana


Fielezan'ny fiteny foinikiana

Ny **fiteny fenisiana** na **fiteny foinikiana** na **fiteny foenikiana** dia fiteny avy ao amin'ny morontsirak'i Libàna, ao amin'ny faritra atao hoe "tanin'i Kanaana" na "tany Kanana" (araka ny fiantsoan'ny Fenisiana sy ny Arabo sy ny Hebreo ary ny Arameana), na Fenisia na Foinikia na Foenikia (araka ny fiantsoan'ny Grika sy ny Romana), na *Pūt* amin'ny fiteny egiptiana taloha. Ny fiteny fenisiana dia fiteny semitika ao amin'ny zana-bondron'ny fiteny kananeana, dia vondrona ipoiran'ny fiteny hebreo. Ny fiteny fenisiana dia notenenina tao Libàna, tamin'ny morontsirak'i Siria, tao Palestina, tao amin'ny tapany avaratr'i Israely ankehitriny, ary tao amin'ny ampahan'ny nosy Kiprosy (ka nifanakaiky amin'ny fiteny grika izy tao). Niteny fenisiana koa ny faritra sasany tany Anatolia (Azia Minora) noho izy fiteny manan-kaja. Niteny fenisiana koa ny faritra voakasiky ny fanjanahan-tany fenisiana: ny morontsiraka atsimo-andrefan'i Mediteranea, ary indrindra ny tao Tonizia ankehitriny, ny tao Marôka, ny tao Malta, ny faritra andrefan'i Sisilia, ny ao Sardinia, ny tao Korsa, ny tao amin'ny Andrin'i Heraklesy.

Ny fiteny fenisiana dia nosoratana tamin'ny abidy fenisiana. Ny fiteny fenisiana dia fantatra noho ireo soratra vitsivitsy, noho ny fitenenana raikitra momba ny fivavahana na ny fitantanan-draharaham-panjakana, sy noho ny rakibolana tsotra amin'ny teny roa nataon'ny mpanoratra grika na latina.

## Jero koa

- Abidy foinikiana
- Foinikia

Hita tao amin'ny "https://mg.wikipedia.org/w/index.php?title=Fiteny_foinikiana&oldid=974764"